DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7631747

Pages: 267-274




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# YANGI O‘ZBEKISTON TARAQQIYOTIDA XOTIN-QIZLAR ROLINI YANADA OSHIRISHNING GENDER MASALALARI

***Mahsuma Ismoilova***
*Axborot texnologiyalari fakulteti xotin-qizlar masalalari bo’yicha dekan maslahatchisi*
*Buxoro davlat universiteti Amaliy matematika va dasturlash texnologiyalari kafedrasi,*
*maxsuma.ismoilova@mail.ru*

**Калит сўзлар:** gender tengligi, qabul kvotalari, kontrakt to‘lovi, xotin-qizlar ta’limini qo‘llab-quvvatlash, tazyiq, zo‘ravonlik, tadbirkorlik.

**Аннотация-:** Bugungi kunda mamlakatimizda ayollarning huquq va qonuniy manfaatlarini himoya qilish, iqtisodiy, ijtimoiy-siyosiy faolligini oshirish, sog‘ligini saqlash, kasbga o‘qitish va bandligini ta’minlash, tadbirkorlikka keng jalb etish, ehtiyojmand xotin-qizlarni har tomonlama qo‘llab-quvvatlash, gender tenglikni ta’minlash borasida olib borilayotgan izchil islohotlarni tizimli davom ettirish dolzarb ahamiyat kasb etadi. Mazkur maqolada O‘zbekiston Respublikasida oxirgi yillarda amalga oshirilayotgan gender tenglikka oid islohotlarning mazmuni, jamiyat taraqqiyotida xotin-qizlar rolini yanada oshirishning gender masalalari haqida so’z boradi.

# GENDER ISSUES OF INCREASING THE ROLE OF WOMEN IN THE DEVELOPMENT OF THE NEW UZBEKISTAN

**Key words:** gender equality, admission quotas, contract payment, support for women’s education, oppression, violence, entrepreneurship

**Abstract:** Today, in our country, the systematic continuation of consistent reforms to protect the rights and legitimate interests of women, increase economic, socio-political activity, health protection, vocational training and employment, broad involvement in entrepreneurship, comprehensive support for women in need, and gender equality is becoming urgent. This article examines the content of the reforms carried out in recent years in the Republic of Uzbekistan in the field of gender equality, gender issues of further increasing the role of women in the

development of society.

---

## ГЕНДЕРНЫЕ ВОПРОСЫ ПОВЫШЕНИЯ РОЛИ ЖЕНЩИН В РАЗВИТИИ НОВОГО УЗБЕКИСТАНА

**Ключевые слова:** гендерное равенство, квоты приема, контрактная оплата, поддержка женского образования, угнетение, насилие, предпринимательство.

**Аннотация:** Сегодня в нашей стране приобретает актуальное значение системное продолжение последовательных реформ по защите прав и законных интересов женщин, повышению экономической, социально-политической активности, охране здоровья, профессиональному обучению и занятости, широкому вовлечению в предпринимательство, всесторонней поддержке нуждающихся женщин, обеспечению гендерного равенства. В данной статье рассматривается содержание проводимых в последние годы в Республике Узбекистан реформ в области гендерного равенства, гендерные вопросы дальнейшего повышения роли женщин в развитии общества.

Gender tenglik – jamiyatda erkaklar va ayollar oʻrtasida teng huquqlilikka erishish uchun teng ijtimoiy imkoniyatlarni yaratishdan iborat. Gender tenglik xotin-qizlar va erkaklarning inson huquqlari, shu jumladan, zoʻravonlikdan xoli boʻlgan, oila va jamiyatda xavfsiz va qulay sharoitda hayot kechirish huquqlari himoyalanishini oʻz ichiga oladi. Ijtimoiy, iqtisodiy va siyosiy sohalarda xotin-qizlar hamda erkaklar uchun teng huquq va imkoniyatlarni taʼminlash jamiyatda barqarorlikni saqlashning asosiy omillaridan biridir. Shu boisdan mazkur mavzu bugungi davrning dolzarb masalalari qatorida baholanmoqda.

Soʻnggi yillarda milliy qonunchiligimiz va xalqaro konvensiyalar orqali bu yoʻnalishda zimmaga olingan majburiyatlarni bajarish yuzasidan amalga oshirilgan keng qamrovli ishlar natijasida yigirmadan ortiq normativ-huquqiy hujjat imzolandi. Xususan, “Xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq hamda imkoniyatlar kafolatlari toʻgʻrisida”gi, “Xotin-qizlarni tazyiq va zoʻravonlikdan himoya qilish toʻgʻrisida”gi qonunlar, Prezidentimizning xotin-qizlar huquqlarini va gender tenglikni taʼminlash, ayollarni zoʻravonlik va zulmdan himoya qilish,

ularning tadbirkorlik maqomini kuchaytirish to‘g‘risidagi farmon va qarorlari shular jumlasidandir. Gender tenglikni ta’minlash strategiyasining ishlab chiqilishi va qabul qilinishi esa mamlakatda inson huquqlariga nisbatan hurmat bilan qarashni shakllantirish, O‘zbekistonning xalqaro maydondagi nufuzini yanada yuksaltirish uchun keng imkoniyatlar yaratadi.

Gender tenglik haqida so‘z borganda, ushbu tushuncha faqat ayollar manfaatlarini ifodalash bilangaina cheklanmasligiga e’tibor qaratish lozim. Aksincha, gender tenglik tamoyili har ikki jins vakillarining o‘z orzu va maqsadlari sari dadil odimlashi, hayot sifatini oshirish uchun bir xil imkon berish kerakligini ko‘zda tutadi.

Rivojlangan huquqiy davlat va demokratik jamiyat talablaridan biri – erkak va ayol huquqlari tengligining ta’minlanishidir. Binobarin, gender tenglik, ya’ni erkaklar va xotin-qizlar tengligi insonning asosiy huquqlaridan biri hisoblanadi.

So‘nggi tadqiqotlar shuni ko‘rsatmoqdaki, ushbu omil eng yuqori darajadagi iqtisodiy, ijtimoiy va siyosiy taraqqiyotning ham negizidir. Mutaxassislarning fikricha, faqat erkaklardan iborat jamoaga nisbatan 50/50 foiz erkak va ayollardan iborat mehnat jamoalari, ayniqsa agar ular aqliy mehnat bilan band bo‘lsa, o‘z ish faoliyatida bir necha barobar yuqori natija ko‘rsatar ekan.

Shu ma’noda O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh. Mirziyoyev tomonidan “Xotin-qizlarning mehnat huquqlari kafolatlarini yanada kuchaytirish va tadbirkorlik faoliyatini qo‘llab-quvvatlashga oid chora-tadbirlar to‘g‘risida”gi qarori qabul qilingani ayni muddao bo‘ldi. Qaror ijrosi doirasida, jumladan, O‘zbekiston Respublikasining Gender tenglikni ta’minlash masalalari bo‘yicha komissiyasi, O‘zbekiston Respublikasi Oliy Majlisi Senatida Xotin-qizlar va gender tenglik masalalari qo‘mitasi tashkil etildi.

Xotin-qizlarni ijtimoiy-iqtisodiy qo‘llab-quvvatlash alohida e’tibor markazida turibdi. Shu maqsadda «Ayollar daftari» tizimi joriy etilib, Davlat byudjetidan har yili mablag‘ ajratib borish yo‘lga qo‘yildi.

Ota-onasi yoki ularning biridan ayrilgan muhtoj qizlar, boquvchisi yo‘q yolg‘iz ayollarning o‘qish to‘lovlarini qoplab berish tizimi joriy etildi. Oliy o‘quv

yurtlariga qabul qilishda ehtiyojmand oilalar qizlari uchun grantlar soni ikki baravarga ortdi.

Bularning barchasi so‘nggi yillarda gender tenglikni ta’minlash, ayollarning ijtimoiy va siyosiy hayotdagi rolini oshirish borasidagi tizimli ishlarning samaralaridir. Ayni sohadagi ishlar, xususan:

- ayollar huquqlari to‘g‘risidagi qonun hujjatlarini takomillashtirish;

- ayollarni himoya qilishning institutsional asoslarini takomillashtirish;

- aholining gender tenglik va ayollar huquqlari to‘g‘risida xabardorligini oshirish;

- huquqni qo‘llash amaliyotida ayollar huquqlari to‘g‘risidagi qonun hujjatlariga rioya etilishini ta’minlash uchun mas’ul mansabdor shaxslarni tegishli huquqiy normalar asosida o‘qitish kabi muhim yo‘nalishlarda olib borilmoqda.

Bugungi kunda O‘zbekistonda xotin-qizlarning huquq va manfaatlarini himoya qilish, ayollarning mamlakat ijtimoiy-siyosiy hayotida to‘laqonli ishtirok etishiga erishish, gender tenglik va reproduktiv salomatlikni ta’minlash bo‘yicha olib borilayotgan davlat siyosatini jahon hamjamiyati e’tirof etmoqda. Yangi O‘zbekistonda bu borada qo‘lga kiritilayotgan yutuqlar BMT, Xalqaro mehnat tashkiloti, YuNISEF, Jahon sog‘liqni saqlash tashkiloti kabi nufuzli xalqaro tashkilotlar tomonidan yuqori baholanmoqda. Qo’shimcha qilib shuni aytish mumkinki, BMT tomonidan ayollar uchun alohida rasmiy kunlar belgilab qo‘yilgan:

*11-fevral – Xalqaro ilm-fan bo‘yicha ayollar va qizlar kuni;*

*8-mart – Xalqaro xotin-qizlar kuni;*

*9-iyul – Xalqaro zo‘ravonlikka qarshi kun;*

*11-oktabr – Xalqaro qizlar kuni;*

*15-oktabr – Xalqaro qishloq ayollari kuni;*

*25-noyabr – Xalqaro ayollarga nisbatan zo‘rovonlikni bartaraf etish kuni.*

Ushbu ma’lumotlardan ko’rish mumkinki, butun jahonda xotin-qizlarga bo’lgan e’tibor juda kuchli bo’lib hisoblanadi. Jamiyatning demokratik o‘zgarishlar yo‘lidan nechog‘lik ilgarilab ketgani – shu jamiyatning ayollarga munosabati, bu

boradagi madaniy-ma’naviy saviyasi bilan belgilanadi. Zero, oqila, go‘zal ayollar o‘zlarining g‘amxo‘rligi, mehribonligi, qalbi daryoligi bilan oilalardagi, qolaversa, butun jamiyatdagi muvozanatni, poklik, halollik, samimiyat va adolat muhitini saqlab turadilar.

2022-yil, ayniqsa, xotin-qizlarning oliy ta’lim muassasalariga qabul qilinishi bo‘yicha imtiyozlar bilan tarixda qoladigan bo‘ldi. O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyevning 2022-yil 7-martdagi Xalqaro xotin-qizlar kuniga bag‘ishlangan tantanali marosimdagi nutqida mamlakatimiz xotin-qizlariga berilgan imkoniyatlarga va ularni yanada kengaytirishga alohida e’tibor berildi, bundan tashqari, shu sanada “Oila va xotin-qizlarni tizimli qo‘llab-quvvatlashga doir ishlarni yanada jadallashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi Prezident Farmoni (PF–87-son, 07.03.2022-y.) qabul qilinib, unga ko‘ra: 2022/2023 o‘quv yilidan:

1) OTM, texnikum va kollejlarda, sirtqi va kechki ta’limda o‘qiyotgan xotin-qizlar kontraktlarini to‘lash uchun 7 yilga foizsiz kredit berish uchun banklarga byudjetdan har yili 1,8 trillion so‘m yo‘naltiriladi;

2) davlat OTMlarida magistraturada o‘qiyotgan barcha xotin-qizlarning kontrakt to‘lovlari qoplab beriladi va bunga har yili kamida 200 milliard so‘m ajratiladi;

3) xorijiy OTMlarga bakalavriat uchun – 50 nafar, magistratura uchun – 10 nafar xotin-qizlarga har yili “El-yurt umidi” jamg‘armasi orqali qo‘shimcha grantlar ajratiladigan;

4) har yili 2 100 nafar ijtimoiy ehtiyojmand oila vakillari, yetim yoki ota-onasining qaramog‘idan mahrum bo‘lgan talaba xotin-qizlarning ta’lim kontraktlari mahalliy byudjetdan to‘lab beriladi;

5) mutaxassisligi bo‘yicha kamida 5 yil mehnat stajiga ega, lekin oliy ma’lumotga ega bo‘lmagan 500 nafar xotin-qizlar har yili Oila va xotin-qizlar davlat qo‘mitasi tavsiyanomalariga asosan davlat OTMlariga umumiy kvotadan tashqari alohida test sinovlari natijalariga muvofiq kontrakt asosida o‘qishga qabul qilinadigan;

6) davlat ilmiy tashkilotlari yoki OTM doktoranturasiga xotin-qizlar uchun har yili kamida 300 tadan maqsadli kvota ajratib boriladigan boʻldi.

Shu bilan bir qatorda, yuqoridagi farmon asosida, 2022–2026-yillarda xotin qizlarning mamlakat iqtisodiy, siyosiy va ijtimoiy hayotining barcha jabhalarida faolligini oshirish boʻyicha milliy dastur ishlab chiqilib, unga koʻra, Oʻzbekistonda “2030-yilgacha boʻlgan davrda barqaror rivojlanish sohasidagi Milliy maqsad va vazifalar” doirasida ustuvor maqsadlardan biri sifatida “Gender tenglikni ta’minlash va barcha xotin-qizlarning huquq va imkoniyatlarini kengaytirish” belgilandi. Xalqaro xotin-qizlar kuniga bagʻishlangan tantanali marosimdagi nutqida, prezidentimiz “Xotin-qizlar ta’limini qoʻllab-quvvatlash milliy dasturi”ni qabul qilish, “Olima ayollar jamiyati” va “Oqila ayollar” harakati [2.B.8] tuzilishi haqida ham gapirgan edi. Oradan, 5 oy oʻtib, Vazirlar Mahkamasining 2022-yil 8-avgustdagi “Oqila ayollar” harakati faoliyatini tashkil etish chora-tadbirlari toʻgʻrisida”gi qarori asosida ayollar, ayniqsa, yosh qizlarda oilaga va vatanga sadoqat, fidoyilik, tashabbuskorlik tuygʻularini singdirish, “odobli qiz” va “ma’rifatli ona” qiyofasini shakllantirishga qaratilgan chora-tadbirlarni amalga oshirish; farzand, ayniqsa, qizlar tarbiyasi, oila, onalar ma’naviyatini yuksaltirish, oilalarda kitobxonlik, mutolaa madaniyatini targʻib etish, oʻzaro mehr-oqibat va hamjihatlikni shakllantirish, oila tarbiyaviy-ta’lim salohiyatini mustahkamlashga koʻmaklashish; yoshlar oʻrtasida oilaviy-huquqiy munosabatlar, oilaviy hayot psixologiyasi, oila iqtisodi va byudjeti, reproduktiv salomatlik asoslari, ma’naviy-axloqiy qadriyatlarga nisbatan hurmat ruhida boʻlish masalalarini hamda “Oila – muqaddas” tushunchasini keng targʻib qilishga qaratilgan “Oqila ayollar” harakati oʻz faoliyatini boshladi.

Oldingi yillarda ham hukumatning bir necha qarorlari asosida oliy ta’lim muassasalariga qoʻshimcha davlat granti asosidagi qabul koʻrsatkichlari doirasida ayrim toifadagi xotin-qizlarga tanlovda ishtirok etish uchun tavsiyanoma berish va ularni oʻqishga qabul qilish, jumaladan, kam ta’minlangan oiladan chiqqan xotinqizlar; toʻliqsiz oilada tarbiyalanayotgan, ya’ni ota yoki onasi vafot etgan xotinqizlar; 14 yoshgacha boʻlgan ikki va undan ortiq farzandlarni tarbiyalayotgan,

boshqa qarindoshlaridan alohida yashayotgan yolg‘iz ayol (erkak)larning qizlari; ota-onalardan biri yoki har ikkisi ishsiz bo‘lgan va ish qidiruvchi shaxs sifatida aholi bandligiga ko‘maklashish markazlarida hisobda turganlar; nogironligi bo‘lgan farzandi bor oilalardan chiqqan xotin-qizlar; oliy ma’lumotli xotin-qizlar bilan qamrab olish darajasi respublikaning o‘rtacha ko‘rsatkichlaridan ikki yoki undan ortiq marotaba past bo‘lgan tumanlar, shuningdek, olis va borish qiyin bo‘lgan hududlarda yashovchi oilalardagi qiz farzandlar (ularni o‘z hududida 3 yil ishlash sharti bilan) uchun tavsiyanomalar berish belgilandi.

Yaqindagina ijtimoiy ehtiyojmand oila vakillari, etim yoki ota-onasining qaramog'idan mahrum bo'lgan talaba xotin-qizlarning oliy ta'lim olishini moddiy jihatdan qo'llab-quvvatlash chora-tadbirlari to'g'risida O'zbekiston Respublikasi Vazirlar Mahkamasining 2021 yildagi 585-son qaroriga [3.B.12] asosan, Buxoro davlat universitetida xotin-qizlar uchun to‘lov-kontrakt summasini to‘loviga yordam sertifikatlari topshirildi.

Ushbu islohotlarning barchasi xotin-qizlarning mamlakat iqtisodiy, siyosiy va ijtimoiy hayotining barcha jabhalarida faolligini oshirishga qaratilgan. O‘ylaymizki, ushbu islohotlar yaqin kelajakda o‘z mevalarini beradi, ayollarimiz oilada va jamiyatda o‘z saviyalariga mos o‘rinlariga ega bo‘ladilar.

Xulosa qilib aytganda, hozirgi vaqtda xonadonlarimizning fayzu farishtasi bo‘lgan, farzandlarimizni barkamol insonlar etib tarbiyalashga munosib hissa qo‘shayotgan ayollarimiz barcha islohotlarimizda faol ishtirok etmoqdalar. Bu, o‘z navbatida, hurmatli onalarimiz, opa-singillarimizga doimiy e’tibor va g‘amxo‘rlik ko‘rsatish O‘zbekistonda olib borilayotgan davlat siyosatining uzviy qismi bo‘lib kelayotganining yorqin dalolatidir.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR:

[1]. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Oila va xotin-qizlarni tizimli qo‘llab-quvvatlashga doir ishlarni yanada jadallashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi Farmoni. Qonunchilik ma’lumotlari milliy bazasi, 07.03.2022-y., 06/22/87/0198-son

[2]. “Oqila ayollar” harakati faoliyatini tashkil etish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi Hukumat qarori (437-son, 08.08.2022-yil)
[3]. Vazirlar Mahkamasining 2021-yil 17-sentabrdagi “Ijtimoiy ehtiyojmand oila vakillari, yetim yoki ota-onasining qaramog‘idan mahrum bo‘lgan talaba xotin-qizlarning oliy ta’lim olishini moddiy jihatdan qo‘llab-quvvatlash chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi qarori. Qonunchilik ma’lumotlari milliy bazasi, 18.09.2021-y., 09/21/585/0888-son; 09.06.2022- y., 09/22/322/0506-son